# به ناوی خودای بەخشندەی میهرەبان

## پێشەکی

ئەم ناونیشانەی کە بۆ ئەم بابەتەم هەڵبژاردووە، ناونیشانێکی نەناسراوە. لە زنجیرە وتارەکانی دیکەم بە شێوەی گشتی شتێک بەم ناونیشانە نادۆزییەوە. "نیولیبڕاڵیزمی چەکدار" تا ڕادەیەک چەمکێکی نوێیە. هۆکاری هەڵبژاردنی ئەم ناوەش دەگەڕێتەوە بۆ ئەو نامیلکەیەی کە لەم کۆتاییانەدا لەژێر ناونیشانی "*ئاگاداربە دەبێ ئەندیشەیەکی نوێ بکەین*" ، نوسیم. ئەو نامیلکەیە رەخنەیەک بوو بەرامبەر ئەو کەسانەی کە سوکایەتی بە پیرۆزیی ئایینەکان دەکەن. لەوێدا باسم لەوە کردووە کە خۆشبەختانە موسڵمانان نیعمەتی بێ تواناییان پێ دراوە؛ واتە ئەمەی موسڵمانان و رۆژهەڵاتیان بە گشتی بە بێ ئەوەی خۆشمان بزانین هەندێک نیعمەتمان پێدراوە. یەکێک لەوانە ئەوەی کە ئێمە هۆکاری دەستپێکی جەنگە جیهانیەکانی یەکەم و دووەم نەبووین، ئێمە بۆمبی ئەتۆمیمان دروست نەکرد، ئێمە داهێنەری چەکە کیمیاییەکان نەبووین، یەهودی سوتاندن کە بە دەستی نازییەکان ئەنجام درا، کاری موسڵمانان نەبوو، ئێمە ئیسرایلمان دروست نەکرد (بۆ چەوساندنەوەی نەتەوەیەکی دیکە)، ئینگزیسیۆن یاخود "پشکنەری عەقیدەیی" لە وڵاتانی مە نەبووە و ڕێکخراوی ئاوا ترسناک و نامرۆڤانەمان نەبووە کە لێ پێچینەوە لە بیروباوەڕی خەڵکی بکات. داگیرکاری یان "ئیستیعمار" کە یەکێکە لە داهێنانە ناشیرینەکانی سەردەمی مۆدێرن، لە جیهانی ئیسلامیدا رۆینەدا. ناڵێم کە موسڵمانان بێ هەڵە بوونە و تاوان و لادانیان لە رێڕەوی راست نەبووە، ناڵێم جەنگیان نەکردووە یاخود سوڵتان و سەرکردەی ستەمکاریان نەبووە، لەشکرکێشیان بۆ ئەم لاو ئەولا نەکردووە و نەچوونەتە سەر ناوچەی دیکە، بەڵکو هەموو ئەمانە بووە و لە هەموو جیهان ئەمانە کراوە و موسڵمانانیش لەمە بەری نەبوونە.

بەڵام کاتێ هەموو ئەم کارانە بەراوەرد بکەین بە ئەو روداوگەلەی کە لە سەردەمی مۆدێرن رویانداوە، ئەوا، جیاوازیەکان لە زەوی بۆ ئاسمانە. دوو جەنگی جیهانی هەوەڵ و دووهەم لە سەدەی بیستەم

رویاندا کە بە سەردەمی لوتکەی شارستانیەت حەساو دەکرا، هەر بە هۆی ئەو دوو جەنگەوە بە قەدەر هەموو جەنگەکانی مێژووی مرۆڤایەتی قوربانی لێکەوتەوە. بەرهەمەکەی تەنیا سوتان و کاولکاری بوو. بەداخەوە ئەمانە لە سەردەمێک رویاندا کە بەسەردەمی زانستی مۆدێرن، تێکنۆلۆژی مۆدێرن و شارستانیەتی نوی ناسرابوو. چەکە کیمیایەکان و چەکە ئەتۆمییەکان گوڵی سەر سەبەتەی بەرهەمەکانی شارستانیەت و زانستی مۆدێرن بوون.

لەو نامیلکەیەدا باسم لەوە کردووە کە ئێمە نیعمەتی بێ توانایمان هەیە. بێ توانا بووینە بۆیە وامان نەکردووە. لەوانەیە ئەگەر ئێمەش ئەو توانایەمان هەبوایە لەوە خراپترمان کردبایە، بەڵام خۆشبەختانە بەخت یاوەرمان بوو، مێژوو لە گەڵمان بوو، خودامان لەگەڵ بوو، شانسمان هەبوو، خولاسە بە هەر بەیانێکی دیکە کە پەسەندی دەکەی؛ دەرئەنجامەکەی ئەوەبوو کە داوێنی ئێمە لە هەموو ئەم جینایەت و تاوانانە پاک بووە و دواتر لەوێدا پێشنیاریشم کردووە کە دەسەڵاتداران و سەرکردەکانی وڵاتانی موسڵمانان نرخی ئەم مێژووە پاکەیان بزانن و هەوڵ بدەن بیپارێزن و خۆیان دووچاری ئەو تاوانانە نەکەن. نەکوو خەڵەتابن فریوی وسوەسەکانی لاشخۆر و جیهانخۆر و ستمکارەکانی رۆژگار بخۆن، ئەمانیش بە دوای بەدەست هێنانی ئەم جۆرە چەکانەوە بن و دەستبکەن بە دروستکردنی مێژوویەکی رەش بۆ خۆیان، بەڵکو با سەعدی ئاسا بڵێن:

*من آن مورم که در پایم بمالند* *نه زنبورم که از نیشم بنالند*

*چگونه شکر این نعمت گزارم* *که زور مردمآزاری ندارم*

واتە:

*من ئەو مێروەم کە لە پێم دەماڵن* *نەک ئەو هەنگەی کە لەدەستم دەناڵن*

*چلۆن جوابی شوکرانەی ئەو نیعمەتە بدەم* *کە نیمە توانا ئازاری خەڵکی پێ بدەم*

جارێک لە وتارێکمدا کە باسم لە نیعمەتی بێ توانایی دەکرد، ئاماژەم بەوە کرد کە وەختی خۆی مامۆستایەکم هەبوو ئەم بەیەتە شیعرەی سەعدی بۆ دەخوێندینەوە. دەیگوت ئەگەر من لە جیاتی سەعدی بوایەم بەم جۆرەم دەنووسی:

*چگونه شکر این نعمت گزارم*　　　　*که دارم زور و آزاری ندارم*

واتە:

*چلۆن جوابی شوکرانەی ئەو نیعمەتە بدەم*　　　　*کە هەمە توانا و ئازاری کەسی پێ نادەم*

بەڵام ئەو نەیتوانی بوو لە ئەسڵی بابەتەکە بگات؛ ئەوەی کە مرۆڤ توانای هەبێ و ئازاری نەبێ زۆر شتێکی باشە، بەڵام لە مێژووی مرۆڤایەتی بە دەگمەن رویداوە کە کەسێک توانا و دەسەڵاتی هەبێ و خەڵکی نەچەوسانبێتەوە. هەموو ئەم روداوانەی ئەخیری سەدەی بیستەم شاهیدی ئەم قسەیەن کە ئەوان لە رووی هێز و بازوو، بەهێز بوون و لە رووی لێ بوردەیی و ئەخلاقیش، لاواز بوون. هەر بە هۆی ئەوەی کە هێزیان هەبووە نەتەوەکانی دیکەیان چەوساندۆتەوە، بەرهەم و خێروبێری ولاتانی دیکەیان تالان کردووە، بۆ بەرژەوەندی خۆیان بەرژەوەندی و سەروەری ئەوانی دیکەیان خستۆتە ژێر پێ. وڵاتانیان پارچە پارچە کرد و دەسەڵاتداری ستەمکاریان بۆ خەڵکەکەیان دانا و هەر خۆشیان پشتگیریان لێ کردن و (پشتگیریشیان لێ دەکەن)، مافەکانی مرۆڤیان بۆ خۆیان دەویست و گوێیان بە خەڵکی دیکە نەدا و چاویان لە ئاست رەنج و بەدبەختی خەڵکی دیکە داخست، و زۆر شتگەلی دیکە.... خۆزەگە خاوەن زۆر و خاوەن زێڕەکان لێ بوردە دەبوون، بەڵام ئەمە شتێکە قەدیمیەکان پێیان راگەیاندووین کە مرۆڤەکان هەرچی لە دونیا سوودمەنتر دەبن، لە هەندێک مەوزووع و بابەت لاوازتر دەبن و سنووری ئەخلاقیی پێویست رەچاو ناکەن. بابەتەکە تەنیا ئەخلاقی نییە، ئێستا کە زیاتر چوینە پێشەوە باسی دەکەم، بەڵام ئەمە ئەو بابەتە بوو کە من لەو نامیلکەیەدا ئاماژەم بۆ کردبوو کە دەسەڵاتدارانی وڵاتانی موسڵمانان خۆیان بە دوور بگرن لە لەکەدار کردنی مێژووی

خۆیان بەوەی کە ئەوان داهێنەری چەکی ئەتۆمی نەبوون، ئەوان چەک پەرەست نەبوون، چەک فرۆش نەبوون، گرنگترین بەرهەمەکانی ژیانیان چەک نەبووە. لە کاتێکدا ئەمڕۆ کاتێ چاو لێ دەکەی، دەبینی کە  زۆرترین کاڵاکانی رۆژئاوا و ئەمریکا، چەکە. فرۆشی ئەم کاڵایە لە لوتکەیە ئەوجار نۆبەی کاڵاکانی دیکە دێت. ئەگەر ئێستا ئێمە ئەم لیبرالیزم و نیولیبراڵیزمە بە "نیولیبراڵیزمی چەکدار" یاخود بە چەکفرۆش یان چەک پەروەر ناوبەرین، لە خۆڕا قسەمان نەکردووە. ئێستا دوو کاڵا لە رووی بازرگانیەوە لە جیهان برەوی چاکیان هەیە. یەکەمیان چەکوچۆڵە و دووهەمیان دەواودەرمانە کە ئەوانیش خەریکن ئەو رێگایە دەگرنە بەر. واتە وەسوەسەی چەک فرۆشەکان خەریکە کاریگەری دەکاتە سەر دەوا فرۆشەکانیش. سەیر نییە کە دەبینی لەم رۆژئاوا و ئەمریکایە ئەو کەسانەی کە باشترین مێشک و باشترین زەینیان هەیە دەیانبەن کوشەندەترین چەکیان پێ دروست دەکەن! ئەم هەمووە دام و دەزگا سەربازیی و غەیرە سەربازیە... گرنگترین لێکۆڵینەوەکانیان لەم بوارەیە. بەشێک لە زانایانی بیرکاری، زانایانی فیزیا و ئەندازیارانی لێهاتوو، ئەمانە لەسەر ئەم جۆرە بیرۆکانە کار دەکەن کە چلۆن چەکێک دروست بکەن، باشتر و زۆرتر مرۆڤ بکوژێت. لێرەدا خۆی جێگای پرسیارە کە بۆچی دەبێ بۆ دروستکرنی چەکی کوشندە ئاوا لەم جۆرە مێشکانە کەڵک وەربگیرێت. بۆچی دەبێ دکتۆرا بدرێت بۆ ئەوەی بزانن کێ چەکی مەترسیدارتر و کوشندەتر دروست دەکات؟! ئەمانە ئەوە نیشان دەدەن کە ئێمە لە سەردەمێک و بارودۆخێکدا دەژین کە لە سەردەمانی پێشتر جیاوازترە. لەو نامیلکەیەی باسم کرد، لەوێدا ئەم سەردەمەم بە ماکیاولی چەکدار ناوبردبوو. ئێستا دەکرێ بە لیبراڵیزمیش بیناسین، بەڵام رەنگە ماکیاولی چەکدارم زیاتر بە لاوە پەسەند بێت. "ماکیاولی" ناسراوی هەموو لایەکتانە و پێویست بە باسکردنی ناکات. بەهەرحاڵ ماکیاولی هەر کەسێک بووبێ، بەڵام زیرەکترین وتەبێژی سیاسەتی مودێرن بوو. وتەیەکی دروستیان لەسەر ماکیاولی گوتووە کە دەڵێن: "ماکیاولی پێشنیاری نەدەکرد بەڵکو وەسفی دەکرد." بە کەسی نەدەگوت ئاوا وئاوا بکە، کە رووی قسەی لە دەسەڵاتدارەکان بوو، بەڵکو زۆر سەڕاست و بە بێ پەردە دەیگوت سیاسەت ئا ئەمەیە! سیاسەت یانی درۆ کردن! سیاسەت دووڕوویە! سیاسەت دوولاخۆری کردنە! زۆرێکی تری لەم دەستەواژانە بە بێ پەردە دەگوتن. هەڵبەت ئەو کەسێکی تێگەیشتوو و پێگەیشتوو بوو و

لەسەردەمێک لە ئیتالیا ژیانی بەسەر دەبرد کە قەیرانی سیاسی هەموو شوێنێکی گرتبووەوە. ئەخلاقی قەدیمیەکانی لەبارەی سیاسەتەوە بە تەواوی رەد دەکردەوە. بە دەربڕینێکی زۆر نەرم کاکڵی قسەکەی ئەوە بوو کە ئەخلاقی هێز، ئەخڵاقێکی دیکەیە.

کاتێک باس لە ئاکاری تاکەکەسی و کۆمەڵ دەکەین لەوەی کە لە پەیوەندی تاکەکەسی زیان بەیەکتر نەگەیەنین و نامەردانە دەگەڵ یەکتر هەڵسوکەوت نەکەین، لە جێگای خۆیەتی، بەڵام کاتێک دەچیە بەشی دەسەڵات و سیاسەت کە ناوچەیەکی بەرفراونتری بڕیاردانە، ئیتر ئەخلاقی تاکەکەسی هیچ رۆڵێک ناگێڕێ و کاری پێ ناکرێ. هەڵبەت ماکیاولی ئەوەشی نەدەگوت کە دەبێ چ ئەخلاقێکی دیکە بگیرێتە بەر. تەنیا ئەوەندەی دەگوت کە چاوێک بە مێژوودا بخشێننەوە و بزانن سیاسەتمەدارانی سەرکەوتوو کامانە بوونە و باشترین ڕێگەی سیاسەتمەداری کام ڕێگایە بووە. ئەو بە بێ ئەوەی هیچ پێشنیارێک بکات سیاسەت کردنی راستەقینەی خستە روو. لانی کەم چوار سەدەیە لە پاش ماکیاولی، سیاسەت لە رۆژئاوا بەم ڕێگایەدا چۆتە پێش. واتە ماکیاولیزمییە بە بێ هیچ دودڵییەک! بەڵام جیاوازیەکەی ئەوەیە ئەم ماکیاولیزمە بۆتە چەکدار، هەر وەکو گوتم چەک دروستکردن و چەک فرۆشی بووە یەکێک لە روکنەکانی ئەم سیاسەتە. روکنێک کە کاپیتاڵیستەکانی ئەم سەردەمە بەهێزتر دەکات و نەزمێکی تایبەت بە دونیا دەبەخشێ و زلهێزەکان زلهێزتر دەکات و نیازمەندەکانیش نیازمەندتر دەکات، هەر لەبەر هەندێشە کە سەردەمێکی پووچی وەدیهێناوە کە دیار نییە چلۆن دەتوانین خۆی لێ دەرباز بکەین. ئەم پێشەکییە لەبەر ئەوە بوو کە بۆچی ئەم ناونیشانەمان هەڵبژاردووە و دەرگایەکیش بوو بۆ چوونە ناو ئەوەی کە گەرکمانە لەسەر چی بدوێین.

# نیولیبڕاڵیزمی چەکدار

هەڵبەتە ئەمن نە ئابوریناسم و نە سیاسەتمەداریش. لەبەر ئەوە لێرەدا باسێکی پسپۆرانەیی لەسەر ئەم بابەتە ناکەم، بەڵام بە قەولی "مەهندس بازرگان" دەڵێ ئەگەر چێشت لێنەریش نەبم، ئەو چێشتەی لە پێشمی دادەنێن، ئەگەر سوێر بێت دەزانم. ئەگەر ئێمە شارستانیەتناس و ئابوریناسیش نەبین، دەتوانین بەرهەمەکانی شارستانیەتێک و فەرهەنگێک ببینین. ئەگەر ئەم چێشتە زۆر سوێر لێنرابێ، ئیتر پێویست ناکات چێشت لێنەر بیت تاکو بزانی کە سوێرە. دەزانین کە کارەکە بە ڕێگایەکی هەڵەدا ڕۆشتووە و لە ریشەی کارەکەدا کێشەیەک هەیە. ئەمنیش دەمهەوێ تەنیا لەو ڕوانگەوە قسان بکەم و هەر لەسەرەتاشەوە ئەوە بڵێم هیچ مەبەستم ئەوە نییە کە تیۆرییەک یان ساختارێک بەیان بکەم بۆ چارەسەرکردنی کێشەکانی جیهان، کە لە توانای مندا نییە! و لە توانای هیچ کەسێکیشدا نییە! هەڵبەتە ئەم سیستەمی کاپیتاڵیزم و لیبڕاڵیزم و نیولیبڕاڵیزمە ئەوەندە جێگا پێی خۆیان قایم کردووە کە جوڵاندنی ئەمانە لە توانای من و ئێوەش بەدەرە. مەگەر ئەوەی مێژوویان بەسەر بچێ و خۆریان لێ ئاوا بێت یان ئەوەی کە هاودژبونێکی ناوەکی کۆتاییان پێ بهێنێت و یاخود بە هۆی کاریگەری چاکسازی، ئەمانیش بەرەو باشتربوون بچن و هەڵەکانی خۆیان لە ناوبەرن و چاتر خزمەتی مرۆڤایەتی بکەن.

بەڵام ئەوەی کە مرۆڤ یەکسەر بە مێشکیدا بێت و بیهەوێ بومبێک لەژێر ئەم بینایە بتەقێنێتەوە و دایرمێنێ، خەیاڵاتە. لەبەرئەوەی جارێک مێژوو ئەمەی تەجرەبە کردووە. ئێمە لە کۆتاییەکانی سەدەی نۆزدەو سەرەتای سەدەی بیستەم مارکسیزممان هەبوو کە هات و سەقامگیر بوو. لەراستیدا مارکسیزم دژ بە کاپیتالیزم و لیبڕالیزم بوو و ئەم دژایەتیش یەکێک بوو لە پایە گرنگەکانی ئەو سیستەمە. هەوڵیدا سیستەمێک بینا بکات بە دوور لە کاپیتالیزمی و لیبڕاڵیزمی، بەڵام بۆی نەکرا! ئێستا خۆشبەختانە یان بەدبەختانە ئەم ڕکابەرە لە گۆڕەپاندا نەماوە و نەیتوانی ڕکابەرەکەی لە مەیدان وەدەرنێ و تەنیا وەکوو ئەندێشەیەک لە زانکۆکان یان لە لێکۆڵینەوەکان باس دەکرێ. ئێستا

ئەوەی کە کەسێک بیهەوێ دوبارە ئەم بیانایە دروست بکاتەوە، جارێ کەسمان لێ دیار نییە و ئەوەش لە داهاتودا چ پێش دێت، نازانین. لەلایەکی دیکەشەوە رەخنەگرانی ئەم سیستەمانە کەم نین. هەر لە خودی ئەو سیستەمانەشدا زۆرن کەسانێک کە کێشە گەورەکانی ئەو ریژیمانە دەبینین. کێشەی ئەخلاقی و بالاتر لە ئەخلاقییش. بە کورتی ئەوەی کە لیبرالیزم و کاپیتالیزم وەفادار بە بەلێنەکانیان نەبوون. سیستەمێک کە بەلێنەکەی شکاند، هەلبەت ئەم قسەیە بەرامبەر هەموو مۆدێرنیزم دەگوترێ. دەگوترێ کە لەسەرەتادا ئەم سیستەمە وەدیهات، بەلێنی بە خەلقی دا کە ئازادیتان بۆ دێنین و رەچاوی مافەکانتان دەکەین یان لانیکەم بژێویتان دابین دەکەین و دادپەروەری لە کۆمەلگا دەچەسپێنین. کەم کەم بە دیار کەوت، خودی رەخنەگرانی ئەم ریژیمانە گوتویانە تەقریبەن هیچ کام لەم بەلێنانە جێبەجێ نەکران. نالێین بەتەواوی پشتگوێخران، بەلام بە هەر حال ئەوە مۆدێرنیزم بوو کە ئیستعماری وەدیهێنا و هەر ئەم مۆدێرنیزمە بوو کە "راگەیاندن"ی وەدیهێنا کە یەکێک لە گەورەترین نەهامەتی و کارەساتەکان بوو - کە تەقریبەن دەستی بە سەر ئەندێشەو ئازادی فکری مرۆڤەکاندا گرت. واتە کۆنترۆلی بیری مرۆڤەکانی کرد کە ئیتر نەتوانن بە ئازادی خۆیان بیر بکەنەوە. ئەم رەخنانە لەلایەن کەسانێکی وەکوو " ئادۆرنۆ" و " هورکهایمەر" فەیلسوفانی ئەلمانیەوە گیراون کە زۆر وردبینانە رەخنەیان گرتووە. ئێمە وابیر دەکەینەوە کە لەناو ئەم سیستەمانەدا ئازادین و بە ئازادی بیر دەکەینەوە، وادەزانین کە کەس کاری پێمانەوە نییە هەرچۆنێک بیر بکەینەوە، هەرچۆنێک پێمان خۆش بێت رەفتار دەنوێنین، کەس یەقەمان ناگرێت، کەس بەرۆکمان پێ ناگرێت، بەم جۆرە بیر دەکەینەوە، بەلام راستیەکەی ئەوەیە کە راگەیاندنەکان رێگەی ئەم کارانەمان پێ نادەن. ئێمە بۆ خۆمان بە تەواوەتی کەوتوینەتە ژێر کاریگەری تەلقین و بانگەشەکان کە لەم رێگەیەوە بۆمباران دەکرێین، و دەرفەت یان جورئەتی بیرکردنەوەمان لە دەستدەدەین. ئەم کۆنترۆلکردنە تەنیا لە بارەی مۆدەی جل وبەرگ و رازاندنەوەی ناومال و ... نییە، بەلکو ئەم تەلقین و بانگەشانە هەموو بەشەکانی ژیانی ئێمەیان گرتۆتەوە. بۆ ساتێکیش ناتوانین لێیان غافل بین. بەداخەوە ئێمە لەسەردەمێکدا دەژین کە هەتا دێ و ئەم راگەیاندنانە بەهێزتر دەبن و ژیانی تاکەکەسیشیان لێ ئەستاندوینەتەوە. واتە ئەوەی کە بتوانین سەربەخۆ بین، ئیتر بەوجۆرەش نەماوە. ( زۆر جار کاتێک

له مەجلیسێک یان له میوانی دەبم، دەبینم هەر کەسە و موبایلێکی بەدەستەوەیە و کەس هۆشی کەسی دیکەی نییە. وادەزانم که پۆلەکانی خوێندیش بەم جۆرە کۆتاییان پێ دێت. هەر کەسەو کاری خۆی دەکات.) ئەمانە ئەو بەڵێنانە نەبوون که مۆدێرنیزم دابووی. قەول وا بوو که ئێمە زیاتر لەوە کاتی بەتاڵمان هەبێ و ژیانی تاکەکەسی زیاتر بەهێزتر ببێت، بەڵام وا دەرنەچوو...

ئەم سیستەمە بەم جۆرەی که پێشهاتووە و بەم کاریگەرییە گەورەی که لەسەر مرۆڤەکان هەیەتی، هەر وەکو گوتم بەڵێنەکانی خۆی نەبردۆتە سەر و له جیاتی "ئیندیڤیدیۆاڵیزم" واتە تاکەکەسی جۆرێک له "ئیگۆئیزم" واتە خۆپەسەندی وەدیهێناوە. جۆرێک له خۆپەسندی هەڵئاوساو، که به جۆرێک هەرکەسەوە تەنیا له بیری خۆیدایە و گوێ به چواردەورەکەی نادات. به جۆرێک بووە که رەخنەگرەکانیش هەر له ناوخۆی خۆیاندا سەریانهەڵداوە. گەرچی ئەمانە لایەنی باشەشیان هەیە که من لەو بارەیەوە قسان ناکەم، لەبەرئەوەی هەمووومان پێیان ئاشناین، بەڵام هۆکارێکی دیکە که من ئەم بابەتەم هەڵبژارد قسەی لەسەر بکەم، بریتی بوو له "قەناعەت".

قەناعەت یەکێکە له پشتگوێخراوترین و ستەملێکراوترین چەمکی رۆژگاری ئێمە. دەبێ ناوی ئەم سیستەمی کاپیتاڵیزمە به دژە قەناعەت ناوزەند بکرێ. راستە که به سەرمایەداریش تەرجەمە کراوە، بەڵام بەڕاستی گەورترین قوربانی ئەم سیستەمە، قەناعەتە، که ئێستا دێم له بارەیەوە دەدوێم. ئێمە له مێژووی ئیسلامدا زانایەکمان هەیە به ناوی "ئەبو حامیدی غەزالی" که دەڵێت: "قەناعەت روکنێکی گرنگی دینە." جا وەرە گرنگی و بایخداری ئەم چەمکە ببینە و دواتر وەرە چاو لەو بارودۆخە بکە که کاپیتالیزم (سەرمایەداری) هەیەتی و ئەو جۆرە ژیانەی ئەم سیستەمە بۆمان بەرهەم دێنێت. به بڕوای من له رۆژگاری ئێستا نموونەیەک بۆ نیشاندانی ئەم دژە قەناعەتییەی کاپیتاڵیزم، بریتیە له "کرێدیت کارت" واتە (کارتی قەرزی بانک). جارێکیان له شوێنێک قسەم دەکرد لەوێدا گوتم: "بێجگە لەمن هەمووتان دوو یا سێ کرێدیت کارتتان له گیرفاندایە." دواتر کەسێک هاتە لام و پێی سەیر بوو که وام گوت، منیش پێمگوت: "پێت سەیر نەبێ، ئەوە راستییەکەیە! کرێدیت کارت واتە وەلانانی

قەناعەت. واتە ئێمە تەماحەکانی ئێوە بەجێ دەهێنین تا ئەوەی هەرچیت پێویستە زیاتریش بکڕیت. واتە گوێ بە سەرفەجویی و قەناعەت مەدە. ئێمە هەموو شتێکت بۆ دابین دەکەین تۆ تەنیا بەکارهێنەر بە!"

مرۆڤەکان ئێستا بۆ کڕینەکانیان سوودیش دەدەن، و لە روانگەی ئەم سیستەمەوە بۆ کڕینی زیاتر و زیاتر هاندەدرێن و ڕێگە نادات کە مرۆڤەکان هەڵبژاردەیەکی دیکەیان هەبێت. تۆ وەرە چاولێکە چۆن شتەکانت بۆ دەڕازێننەوە، چلۆن تەڵقین و ڕێکلام دەکەن بۆ شتەکانیان بۆ ئەوەی خەڵکی زیاتر بخەنە داوی خۆیانەوە، بەو هەموو فێڵ و تەڵەکەیەی لە خەڵکی دەکەن بۆ ئەوەی زیاتر شتیان لێ بکڕن. ئێستا هەموو ئەمانە لە تەنیشت یەکەوە دابنێ و ببینە چلۆن لە نیعمەتێکی گەورەی وەکوو "قەناعەت" بێ بەش کراوین.

لە راستیدا ئەم نیزامی سەرمایەدارییە لەسەر بنەمای تەماح بنیادنراوە. بۆ ئەوەی کە ئێوە زیاتر بکڕن و زیاتر بەکارهێنەر بن و زیاتر پاشماوە و زبڵ لە دوای خۆتان جێ بهێڵن. ئەم سیستەمە بە جۆرێک دروست بووە کە غەیری ئەمەی لە هەنبانەدا نییە. هەمووومان هەر یەکەو بە جۆرێک گیرۆدەی ئەم تەماح و هەوەسی زۆر خەرجییە بووینە. ناتوانین لە خۆبوووردویمان هەبێ. زیاد لە پێویستی خۆمان شتەکان دەکڕین، زیاد لە پێویست خەرج دەکەین و زیاد لە پێویست پاشماوە و زبڵ دروستدەکەین. جا ئیتر هەریەکەو بە پێی توانای خۆی. سیستەمی سەرمایەداری سیستەمێکی دژە قەناعەتە. سیستەمی پێویستی (نیاز) دروستکەرە. نیازی دەستکرد دروستدەکات، چونکە ئەگەر تۆ هەست بە نیاز نەکەیت، ئەوکات بە دوای شتێکەوە نابی کە بیکڕی. تا رادەیەک نیازەکانی مرۆڤ دیارن کە چین، بەڵام دەکرێ ئەم نیازانە زیاتر بکرێن. تەڵقینی ئەوە دەکات کە تۆ پێویستت بەمەش هەیە! هەردەبێ خەفەت لەوە بخۆی کە دەبێ هەموو شتێکت هەبێ! جا ئەگەر کڕێن و بەکارهێنەر نەبێت ئیدی بەرهەمهێنانیش نابێت. واتە ئەو بەرهەمهێنەر و فرۆشیارە پێویستی بە کڕیار هەیە. ئەگەر تۆ نەیکڕی ئەویش ناتوانێ بەو ڕێژە زۆرە بەرهەم بێنێت. کاتێکیش کە بەرهەمهێنان کەمتر بێتەوە ئەوە کەڵک

وەرگرتن لە کانزا سروشتەکانیش روو لە کەمی دەکات. ئەم سیستەمی دژە قەناعەتە سەرەڕای ئەوەی کە نیازی درۆینە دروست دەکات، بگرە خەریکە سروشتیش لە ناو دەبات. ئەم بابەتی ژینگە پارێزییە کە ئێستا قەیراناویترین بابەتی جیهانە، بۆچی پێشتر باسی نەبوو؟ لەبەر ئەوەی کە دەکارکردن ئەوەندە زۆر نەبووە، بەرهەمهێنان ئەوەندە بێ سنوور نەبوو، تەماح ئەوەندە بەرفراوان نەبوو، ئەوەندە بانگەشە نەدەکرا بۆ خەرجی زیاتر و ئەوەندە نیازی درۆینە نەبوو. خەڵکی پێویستی دیاریکراویان هەبوو و هەر لەو ئەندازە و سنورەدا ژیانیان بەڕێدەکرد. ئێمە ئێستا خەریکە سروشت لە ناو دەبەین! هەرچی خەزێنەی ئەم سروشتەیە هەموویمان هێناوەتە دەرێ و لەناوی دەبەین و هەواش ئاڵودە دەکەین و هەمووی دەکەین بە زبڵ وهیچ بیر لە وەچەکانی داهاتوش ناکەینەوە. لە دوای خۆمان هەرچی روو دەدات با روو بدات بە ئێمە چی؟! هەرچی نەفتی ژێر زەوی بوو لەم دوو سەدەیەدا هەمووومان دەکار کرد. ئەم نەفتە بە ملیۆنان ساڵ درێژەی کێشا تاکو وەدیهات و ئێمەش لە ماوەی دوو سەدە هەمووومان کردە دوکەڵ و بە هەوادا چوو. ژینگەمان پیس کرد، دارستانەکانمان لەناو برد و ئەو هاوسەنگییەی کە لە نێوان زیندەوەران و سروشت و رووەکەکاندا هەبوو، تێک چوو و ئەمەش هەمووی لەبەر ئەوە بوو کە ئەم تەماحە چاوی بەستبووین و نەماتوانی چاتر ببینین و بزانین کە خەریکی چین و چۆن دەژین و وەچەکانی داهاتوو چیان بەسەر دێ بە هۆی ئەم کارەساتەی کە ئێمە دروستمان کردووە!

سەختی لە پاش سەختی! هەر ئەم تێکنەلۆژیایە کە زۆر قەدری دەگرین و لە زۆر شتیش یارمەتیدەری مرۆڤەکان بووە، لە هەمان کاتیشدا بۆتە هۆی ئەوە رێژەی دانیشتوان چەند بەرامبەر زیاد بکات. لە کۆتاییەکانی سەدەی نۆزدەهەم رێژەی دانیشتوان لە ژێر یەک ملیارد کەس بوو. ئێستا لەسەدەی بیستویەک رێژەی حەوت ملیاردی لەسەر زەوی دەژین و روو لە زیاد بوونیشە. ئەمانە هەموویان خۆراکیان دەوێ، جێگایان دەوێ، تەندروستییان دەوێ، کاریان دەوێ، هەموو شتێکیان دەوێ. ئەمانە دیسان گوشار دەخەنەوە سەر سروشت. تۆ دەبینی ئەمە گوشارێکی سروشتیە کە دروست دەبێ، ئێستا ئەگەر سیستەمێک بێت و بیهەوێ ئەم گوشارە بە شێوەی نا پێویست چەند بەرامبەر بکات- بە

هۆی تەماحی زیاتر و دەکارکردنی زیاتر و بەرهەمهێنانی زیاتر- ئەوکات بە بێ هیچ دوو دڵییەک کارەسات روو دەدات. ئەمە هەمان ئەو شتەیە کە ئێمە پێی دەڵێین سیستەمی دژە قەناعەت، سیستەمی دروستکەری نیازی درۆینە و سیستەمێک کە لەسەر تەماح راوەستاوە.

ئێستا ئێوە چاتر لە سوودی قسەکانی پێشینان لەمەر قەناعەت تێدەگەن. هیچ کاتێک جیهان و مرۆڤەکان بە ئەندازەی ئەمڕۆ پێویستیان بە ئەخلاق نەبووە، چونکە مرۆڤێک کە بێ توانایە یان توانایەکی کەمی هەیە، بە هۆی ئەو کەم تواناییە کەمتر دووچاری جینایەت دەبێ. هەتا ئەگەر هەڵەیەکیش بکات، هەڵەیەکی بچوکتر دەکات، بەڵام کاتێک کە تۆ دەسەڵات و توانایەکی زیاترت هەبێ و سنورێکی بەرفراونترت لە ژێردەستدا دەبێ، ئەوکات بازنەی تواناکانت بەرفراونتر دەبێ و دەتوانی جینایاتی زیاتر بکەیت، کارەساتی گەورەتر بخوڵقێنیت و زیانی گەورەتر بە خۆت و چواردەورەکەت و وەچەکانی داهاتوش بگەیەنیت. ئەمە شتێکە بە کردار روویداوە. ئێمە لە دونیایەکی ئاوادا ژیان دەکەین. کاتێک لە روانگەیەکی بەرفراوانتر لە مەزووعەکە بروانین، دەبینین کە ئاماژەکان زۆر ئەرێنی نین. هۆکارەکەشی ئەوەیە لەوانەیە ئەو کۆڵەکانەی کە ئەم سیستەمەی لەسەر وەستاوە کۆڵەکەی لاواز بن. و تەواو ئاڵودە بووە و ئەو ئاڵودەییەش بۆ ناو یەک بەیەکی تاکەکان رەخنەی کردووە. لێرە دەمهەوێ پێش بە هەڵەیەک بگرم. من نامهەوێ بڵێم کە ژینگەپارێزی پێشینان لە ژینگەپارێزی سەدەی بیستویەک باشتر بووە. پێوەرێکی لەم جۆرە بوونی نییە یان لانی کەم من پێوەرێکی وا شک نابەم کە مرۆڤ بتوانێ داوەری بکات لەم نێوانەدا. خەڵکی رابردوو ژیانی خۆیان کردووە و ئەمەش ئەوە ژیانی خۆمان دەکەین. ئێمە دەبێ کێشەکانمان لە ناو دڵی ئەم سیستەمەدا چارەسەر بکەین کە تێیدا دەژین. ناتوانین وا بیر بکەینەوە کە هاتووین هەموو جیهان بگۆڕین. کارێکی وامان لە دەست نایەت. لەبەرئەوە کاتێک پێکەوە باس لە مەوزووعێکی لەم جۆرە دەکەین، هەریەکەمان دەبێ بە پێی توانای خۆی هەوڵی باشتر کردنی بارودۆخەکە بدات، هەریەکەو هەوڵی ئەوە بدات باخچەکەی خۆی ئاو بدات و کاری بە گوڵستانی دونیا نەبێ، بەڵکو دەبێ بزانین چۆن ئاوی بدەین؟ چ گوڵێکی تێدا بچێنین؟ دەبێ خۆ لە چ شتانێک بە دوور بگرین؟ دەبێ چ شتانێک رەچاو بکەین کاتێک کە وردە

ورده ئەم بازنەیە فراوانتر دەبێ بۆ باشتر کردنی بارودۆخی جیهان؟ وگەرنا ئەم سیستەمە، ئەم تۆفانە و ئەم سێلاوە لەگەڵ خۆیمان دەبا کە ئیتر دەرفەتی بیرکردنەوەشمان نابێ. کاتێک بە خۆ دێینەوە کە ئیتر کار لە کار ترازاوە.

قسەی من لێرەدا ئەمەیە واتە زیندوو کردنەوەی قەناعەت، ئەویش لە ناو سیستەمی سەرمایەداریدا. لە ئەمریکا "بزوتنەوەی واڵستریت" و کتێبی " گالبرایت" بە ناوی " کۆمەڵگای بەکارهێنەر"، هەن. ئەم بانگەوازانە بۆ ئاگادار کردنەوە لەم مەترسیە گەورەیە لەوێش هەن، بەڵام کەس بە هەندیان وەرناگرێ. واتە ئەم سیستەمە بە جۆرێکە کە ئەم دەنگانە کپ دەکاتەوە و کەس نایانبیستێ، و ئەم قسانە ناگەن بە گوێی کەس. هەموو ئەم دامودەزگایانە خراوەنەتە خزمەتی شتگەلێکی دیکەوە و بانگەواز و بانگەشەی دیکە دەگەیننە گوێی ئێمە و تێکەڵ بە دونیایەکی دیکەمان دەکەن.

ئیتر دەرفەتی بیرکردنەوەشمان نابێ. مرۆڤ بوون هاوکاتە لەگەڵ بیرکردنەوە و ئازاد بیرکردنەوە، ئیتر کەم کەم ئەمەشمان نامێنێت. لەبەر هەندێ مرۆ دەبێ دووبارە بە بیری بهێندرێتەوە کە ماشێن نییە بەڵکوو ئینسانە و دەبێ ئیختاری خۆی هەبێ. نابێ بە تەواوی شوێنکەوتەی ژینگە و تەڵقیناتەکانی ژینگەی چواردەوری بێت. بەتەواوەتی ئەمە مەرجی ئینسان بوونە کە خەڵکانی دیکەش لەم خاڵانە وەئاگا بێنێتەوە. تۆ کاتێک ئەمانە دەخوێنیتەوە و پێت وایە دەبێ هەنگاو بۆ ئەمانە بنرێت ئەوا بزانە تۆ نیعمەتی بێ توانایيت پێدراوە و ئەمەش زۆر ئەرێنییە! دەبێ شکوری خودا بکەین کە ئەم نیعمەتمان پێدراوە.

لەبیرمە جارێک "عەلی شەریعەتی" کە وتاری بۆ گەنجەکان دەدا، ئاماژەی بە وتەیەکی ناوازە کرد و گوتی: "ئێوە هەمووتان نیعمەتی بەشخوراویتان پێدراوە!" مەبەستی ئەوە بوو دەیگوت ئێوە ئێستا کورسی و پلەو دەسەڵاتتان نییە کە رەچاوی بکەن و نەتوانن گوێم لێ بگرن. دەیگوت ئێوە هێشتا گوێتان بە قسەی ژەهراوی پڕ نەبووە کە نەتوانن گوێ بۆ قسەی حەق بگرن. منیش ئێستا هەمان قسە دەکەم کە ئێمە نیعمەتی بێ بەشی یان بێ تواناییمان پێدراوە. نابێ هەرگیز وابیر بکەینەوە کە

ئەم بەشخوراویە شتێکی خراپە. لەم جیهانەدا ئەمە بەشخوراوی نییە، بەڵکو سەرمایەیە. لەبۆیە نرخی بزانە. کاری پێ بکەو ژیانێکی پڕ قەناعەتت هەبێ. ژیانێک کە چاوەڕوانیی زۆرت نەبێ. "بوودا" دەڵێ ریشەی رەنج و بەدبەختی تەمننای زۆرە:

*تێپەڕی عومری زاهید لە بۆ تەمننای بەهشت     بەڵام نەیزانی ئەو کە تەرکی تەمننایە بەهەشت*

تەرکی تەمننا بەهەشتە. چاوەروانی کەم بەهەشتە. چاوەروانیت کەم بێت و بە ئەندازەیەکی پێویست قەناعەتت هەبێ، ئەمە شتێکە کە هەر مرۆڤێک دەتوانێ لەبارەی خۆیەوە پێی بگات و پێوەرێکی بۆ دانێت و ئارامی و ئاسایش بەدەست بێنێت. قەناعەت کردن واتە بە دوای ریکلامەوە نەبوون بە دوای داشکاندنی کاڵاوە نەبوون، 30% داشکاندن بۆ کاڵا و ئەم قسانە، فریوی ئەم شتانە مەخۆن. من هەندێ جار بە خوێندکارەکانم دەڵێم کە دەبێ لە زانستیشدا قەناعەتتان هەبێ! دوعایەک لە پێغەمبەرەوە (د.خ) دەگێڕنەوە کە بەم جۆرەیە: «*اعوذ بک من علم لا ینفع و دعا لا یسمع و من عملا و قلبا لا یخشع*»: واتە خودایە پەنا بۆ تۆ دەبەم لە زانستێک کە سوودی نییە! هەندێ جار زانست زیانمەندە، زیان بە مرۆڤەکان دەگەیەنێت. ئێمە لە فێر بوونی زانست زیادەڕەوی دەکەین، بۆیە دەبێ لەوێشدا ئاگادار بین هەرچەندە زانست لە بەنرخترین کاڵاکانیشە. لە یەک شوێندا عاریفەکانی ئێمە رێگەیان داوە زیادەڕەوی بکەین و قەناعەتمان نەبێ، ئەویش عەشقە. مەولانا دەڵێ:

*گەر سوڵتانی دین تەماحی دەوێ لەمە     خاک بەسەر قەناعەت لە دوای ئەمە*

واتە لە دونیای عەشق کە خودا گوتویەتی  زیاترت بوێ، هەرچەندەی هەوڵ بۆ بدەی رێگەپێدراوی، بەڵام لە غەیری ئەوە نا. هەروەک پێشینان گوتویانە: "*هەموو شتێک بە خوێ، خوێش بە مەعنا*." بە قەناعەتەوە ژیان هەم ئاسودەییە بۆ خۆمان و هەم ئاسودەییشە بۆ خەڵکی دیکە و گوێڕایەڵ بوونیشە بۆ یەکێک لە چەمکە گرنگەکانی ئەخلاق و لە هەمان کاتدا نارەزایەتی دەربڕینیشە بەرامبەر سیستەمێک. سیستەمێک کە هاتووە ئەم چەمکە ئەخلاقییەمان لێ زەوت بکات و هاوکات ئاسایش و

ئارامییمان لێ تێک بدات.  دیومە کەسانێک چەند سەعات دێن دادەنیشن و قسە لەسەر ئەمانە دەکەن؛ بەڵام کاتێک چاو لە ژیانی خۆیان دەکەی دەبینی بە تەواوی لە ناو سەرمایەداریدا نوقم بوونە، ئەم شتانە بێ سوودە. زانستی بێ کردار کەڵکی نییە! دەرئەنجامی پێچەوانەی دەبێ. کاتێک مرۆڤ باوەڕی بە شتێک هەیە دەبێ لەگەڵ خۆیدا راستگۆ بێت و لە کردارەکانیدا رەنگ بداتەوە. ئەمە خاڵێک بوو کە دەمویست ئاماژەی بۆ بکەم. خاڵێکی دیکە کە دەمهەوێ باسی بکەم  ئەم لیبراڵێزم و نیولیبڕاڵیزمەیە کە لەسەرەوە ئاماژەیەکم بۆ کرد.

لەوانەیە ئەمن هەوەڵین کەس بم کە لێبراڵیزمم بە قوتابخانەی "ماف سەنتەر"ی تەرجەمە کرد. زیاتر وەک باوە لیبڕاڵیزم بە قوتابخانەی "خواستی ئازادی" تەرجەمە کراوە کە بە بڕوای من تەرجەمەیەکی هەڵە نییە، بەڵام ئەمە تەنیا رواڵەتی دەرەوەی ئەو قوتابخانەیە نەک ناوەڕۆکەکەی. ئێستا ئەوەی کە بۆچی ئەمن ئەو قوتابخانەیەم بە ماف سەنتەری ناو بردووە، لێرەدا جێگای باسی ئەوە نییە و درێژە دەکێشێ، بەڵام ئەوانەی کە بە مێژووی لیبڕاڵیزم ئاشنان، دەزانن کە چەقی قورسایی بابەتەکە کوێ بووە و ناکۆکیەکان لە کوێڕا سەریانهەڵداوە. هەتا ئەمڕۆ لیبڕاڵیزم رووی راستەقینەی خۆی نیشان داوە و دەتوانین بزانین چی لە هەنبانەدا هەبووە. ئێستا تۆ لیبراڵیزم بە هەمان مانای خواستی ئازادی لێکدەوە – هەر وەکوو چۆن لە شۆڕشی فەڕانسە دروشمیان بەم جۆرە بوو: *بەرابەری، ئازادی و یەکسانی*. ئایا لیبراڵیزم ئازادی هیناوە؟ ئایا بەڵێنەکانی بردۆتە سەر؟ قسەمان لەسەر ئەمانە بوو. هەروەکو گوتم لە هیچ سەردەمێکدا مرۆڤەکان وەکوو ئەم سەردەمە لە روانگەی فکرەوە لە بەندا نەبوونە! ئێمە بە تەواوی کەوتوینەتە ناو بەندو زیندانی ئەندێشەیەکەوە کە لەوەش سەیرتر ئەوەیە خۆمان رێگامان بەم ئەندێشەیە داوە و دەرگایماڵەکانمان بۆ کردۆتەوە. فکر و زەینی خۆمان داوە بە ئینتەرنێت و ئەوەی لەوێدا بڵاو دەبێتەوە!  یان ئەوەی کە لە رادیۆ وتەلەفزیۆنەکاندا بڵاو دەبێتەوە! سات بە سات ئەمانە بۆمبارانی فکریمان دەکەن. ئازادی مرۆڤ واتە ئازادی عەقڵی مرۆڤ، خۆ بە مانای ئازادی جەستەیی مرۆڤ نایەت! بەڵکو ئازادی مرۆڤ لە رووی ئازادی فکریەوەیەتی. تۆ ئەگەر عەقڵت ئازاد نەبێ ئەوا مرۆڤێکی ئازاد نیت. ئەگەر کەسێکی دیکە فەرمانت بەسەرەوە بکات و

کۆنترۆڵی زەینت بکات و بیّرە وبەویّدا بتبات ئەوا کۆت و زەنجیری کردووی و بۆ خۆشت ئاگات لیّی نییە. مەولانا گوتەنی:

*نه بند است و زنجیر همه بسته چراییم            چه بند است و چه زنجیر که بر پاست خدایا*

واتە:

*نه داوه نه زنجیره ئەم عەشقی خودایه            چ بەنده چ زنجیره ئەم شەوقی خودایه*

دەست و پیّمان لەبەند وزنجیردایە و ناشیبینین، بەڵام بوونی هەیە. زۆرجار کە گویّ بۆ هەندیّ کەس دەگرین، بە جۆریّک قسان دەکەن دەتەویّ بزانی سەرچاوەی ئەم قسانە لە کویّوەیە. بۆچی ئەم کەسانە بەم جۆرە قسان دەکەن؟ بۆچی بەم جۆرە بیر دەکەنەوە؟ بۆ بە جۆریّکی دیکە بیر ناکەنەوە؟ کاتیّ سەری داوەکە دەگری و بە کۆتایەکەی دەگەی، دەبینی بە جۆگەلەیەک دەگەی کە سەرچاوەکەی لە کۆمەڵگاوەیە کە خودی ئەو کەسانەش بە بیّ ئەوەی ئاگاداری ئەوە بن ڕیّگای ئەم جۆگەلەیان بۆ ناو زەینی خۆیان داوە و خەریکە سوود لەو جۆگەلەیە وەردەگرن. ئەمانە هۆکارن بۆ ئەوەی ئیّمە داوەری بکەین کە لیبراڵیزم بەرامبەر بەڵیّنەکانی خۆی وەفادار نەبووە. واتە دەیویست ئازادی ببەخشیّ و ڕیّز لە مافی خەڵکی بگریّ. بانگەشەکەی بەم جۆرە بوو. قەول وابوو ئامانجەکە ئەمە بیّت، بەڵام کاتیّ خونچە دەمی دەکاتەوە ئەوکات دەبینی کە چی لە خۆیدا هەڵگرتبوو. دەبینی بەو جۆرە نەبوو کە ئیدیعای بۆ دەکرد و پیّویستی بە چاکسازی هەیە. لەوانەیە ئیّمە ئەگەر لەسەرەتای لیبراڵیزم بوایەین بەم جۆرە داوەریمان نەکردبا، بەڵام میّژوو ڕیّگەی ئەوەمان پیّدەدات کاتیّک خونچە دەمی کردوە و بوو بە گوڵ، بیبینین. واتە کۆتایی چیرۆکەکە ببینین کە چییە. ئەو شکڵە داخراوەی پیّشتری بۆ داوەری کردن  کافی نەبوو، بەڵام ئیّستا دەمی کردۆتەوە و دیارە کە چییە.

ئیّمەش لەم بارەوە داوەری دەکەین، بەڵام ئینساف وا دەخوازیّ ئەوەش بڵیّین کە لیبراڵیزم پشتی بە ماف بەستووە، بە پیّچەوانەی سیاسەتەکانی پیّشتر کە پشتیان بە ئەرک دەبەست، واتە تەنیا تەکلیفی

لە خەڵک دەکرد لە جیاتی ماف. ئەمە دۆزینەوەیەکی گرنگ بوو و روانینێکی چاکیشە بۆ دونیای مرۆڤ کە ئەوەی ئێمە بونەوەرانێکی خاوەن مافین. ئێمە خاوەن مافین و تەنیا ئەوە نییە کە هەر ئەرکمان لە ئەستۆ بێت. ئێمە لە رووی جیهانی مەعریفییەوە خاوەن مافین و مافی ئەوەشمان هەیە تێبگەین. کانت گوتەنی: "دەبێ جورئەتی تێگەیشتنمان هەبێ، دەبێ مافی تێگەیشتنمان هەبێت." هەم لە دونیای ئابووری خاوەن مافین و هەم لە دونیای سیاسەتیشدا. دیموکراسی بە مانای حکومەت بەسەر خەڵکی خاوەن مافەوە بوو نەک خەڵکی تەکلیف لێکراو. لە حاڵێکدا پاشایەتی یان ویلایەتی فەقێ بە مانای حکومەت کردن بۆ سەر خەڵکی تەکلیف لێکرا بوو نەک خەڵکی خاوەن ماف. لەبۆیە لیبراڵیزم لەم رووەوە خزمەتی بە مرۆڤەکانی ئەم سەردەمە کردووە کە دەرگای مافی بۆ کردنەوە و تێی گەیاندن جگە لەوەی کە ئەرکیان لەسەر شانە، بەڵام لە هەمان کاتدا خاوەن مافیشن و  حکومەتەکان دەبێ ئەم مافانەیان رەچاو بکەن. لیبراڵیزم ئازادی ئابووری و ئازادی مەعریفی لەگەڵ خۆیدا هێنا. ئێمە لە هەموو ئەم بوارانەدا لیبراڵیزممان هەبووە کە مانای مافی بۆ زیندوو کردینەوە، بەڵام لیبراڵیزم زیاتر لە هەموو شتەکانی دیکە پێداگری لەسەر ئەم چەمکە کردووە، و ئەمەش دەمانگەیەنێ بە خاڵێکی گرنگتر. کاتێک زۆر پێداگری تاک لایەنە بۆ سەر شتێک دەکرێ، ئەوە نیشانەی ئەوەیە کە لایەنەکانی دیکە پشتگوێ دەخرێن. تۆ کاتێک زیاتر تەرکیز لەسەر یەک شت دەکەی لەوانەیە شتەکانی دیکە کە زۆریش گرنگ بن، پشتگوێ بخەی. لە ناو لیبراڵیزم دوو شت پشت گوێ خران: یەکەمیان ئەرک یان تەکلیفەکانی خەڵک و دووەم ئەخلاق، و ئەوەی کە لە سەرووی ئەمانەوە دانرا، ماف بوو. ئەوەی کە مرۆڤەکان خاوەن مافن و تەنیا دەبێ مافەکانیان بەدەست بێنن، کەموکورییەکە کە لە لیبراڵیزمی ئێستادا بوونی هەیە. ئەگەر زۆر وشیار نەبین دەکەوینە ناو زەلکاوێکی مەترسیدارترەوە. ئەمرۆ ئەخلاق بۆتە پاشکۆی لیبراڵیزم و لە جیاتی ئەوەی جڵەوەی کار بەدەست ئەخلاقەوە بێت کەوتۆتە دەست لیبراڵیزم. خەڵکی هەرچی هەوەسیان لێبێ و پێیان خۆش بێ و بە مافی خۆیانی بزانن، ئەنجامی دەدەن. ئەوکات کەسانێکت لێ پەیدا دەبن دەڵێن ئەم کارانە لە رووی ئەخلاقیشەوە رەوان! بزانە ئەمە خاڵێکی زۆر گرنگە. من لەگەڵ زۆر کەس  لەسەر زۆر بابەت کە لە رووی ئەخلاقیەوە ناڕەوان گفتگۆم کردووە. لەسەر ئەو شتانەی کە لە رۆژئاوا رەواییان پێدراوە.  بۆنموونە

پۆرنوگرافی، هاوڕەگەزبازی و پەیوەندی ژنان و پیاوانی خاوەن هاوسەر لەگەڵ کەسانی دیکە و زۆر بابەتی دیکەش... ئەمانە بە بەشێک لە ماف حەساو دەکرێن. هیچ کەس لەسەر ئەمانە سەرزەنشت ناکرێت یان سزا نادرێت. ئەمانە کارانێکن کە لە رووی مافەوە رەواییان پێدراوە و کاپیتاڵیزمیش ئەمانەی ئەوەندە گەورە کردۆتەوە و بە هێزی کردوون، کە ئیتر بە ئاسانی لە ناو ناچن و کردوونی بە بازارێک بۆ بەدەستهێنانی سوودی زیاتر. نموونەیەک پۆرنۆگرافیە کە بە جۆرێک بانگەشەی بۆ دەکەن کە بۆتە بەردەداری مۆدێرن. دەڕۆن کچانی بێ تاوان لەم وڵات و ئەو وڵات دەکڕن و دیانکەنە کۆیلە و کەڵکی نابەجێیان لێ وەردەگرن بۆ دامرکانەوەی هەوەسی هەندێک و بۆ پڕبوونی گیرفانی هەندێکی دیکە. دواتریش لە رێگای ئینتەرنێت و ئامرازی دیکەوە ئەم فیلمانە لەسەر پشتی هەوا دەنێرن بۆ هەموو دونیا. ئیتر شوێنێک نەماوە کە ئەم فەسادیە نەیگرتبێتەوە! تۆ دەبینی کە ئیتر ئەمانە بوونەتە بەشێک لە حەقیقەتی ئەم سەردەمە و من لەگەڵ کەسانێک کە قسەم کردووە ئەمانەیان بە ئەخلاقییش زانیوە! واتە بەهانە و هاوکێشە بۆ خۆیان دروست دەکەن و دەڵێن کێشە چییە ئەگەر ئەمانە هەبێت؟! لێرەدا نامهەوێ زیاتر لەوە باسی ئەمە بکەم، بەڵام ئەوەی کە کاپیتاڵیزم دەیهەوێ و لە دویەتی، تەماح و سودی زیاترە بە بێ گوێدانە هیچ ئەخلاقێک. ئەمە زۆر بە فراونیش روویداوە شوێنی خۆی کردۆتەوە و بۆتە پێویستیەکیش بۆ لیبراڵیزم وئەخلاقیش وەکوو عەرەبانەیک بە دوای خۆیدا رادەکێشێ کە هەرچی خۆی بە راستی بزانێ مۆرێکی ئەخلاقیشی پێوە دەنێ!

من نازانم وەچەکانی داهاتوو چۆن لەبارەی ئێمەوە داوەری دەکەن! واتە چۆن داوەری دەکەن لەسەر ئەم دەستکەوتانەی کە ئەم سیستەمانە بۆیان وەدیهێناوین، بەم زبڵخانەیە کە بۆیان دروست کردووین؟! لە لایەکەوە کەسانێکی تەماحباز دانیشتون و کەڵکی نابەجێ لە مرۆڤەکان و هێزی مرۆیی وەردەگرن و لە لایەکی دیکەشەوە کەسانێکی دیکە لە زانکۆکان لێکۆڵینەوەی ورد لە بارەی ئەخلاقەوە دەکەن! لە لایەک شارستانیەتێک سەریهەڵداوە کە دەقیقترین پسپۆران و پشکنەرانی نەخۆشیەکانی وەدیهێناوە بۆ ئەوەی کە نەخۆشیە زۆر مەترسیدارەکان و دەگمەنەکان هەتا ئەگەر بۆ یەک کەسیش بێت، چارەسەر بکات و لە لایەکی دیکەشەوە دووبارە باشترین مێشک و باشترین زەینەکان دەبات

بۆ ئەوەی کوشەندەترین چەکەکانیان پی دروست بکات بۆ کوشتنی مرۆڤی زیاتر! بە راستی دژیەکیەکی سەیرە کە لەم سیستەمەدا هەیە. لەبەرئەوەی بۆ خۆمان لە ناو دڵی ئەم سیستەمەدا دەژین، لەوانەیە زۆر بۆمان گرنگ نەبێ. بەو جۆرە کە پێویستە دەرکی نەکەین، بەڵام لەوانەیە رۆژگارێک ئەمانە دەرکەون! کەسانێک بێن و داوەری لەسەر ئێمە بکەن. بڵێن سەردەمێک رۆشنبیرەکان ئەم قسانەیان دەکرد فەیلسوفەکانیان ئەو کتێبانەیان دەنوسی و ئەندازیارەکانیان ئەو شتانەیان دروست دەکرد و ئەمانە هەمویان لە تەنیشت یەکترەوە بوون، دەگەڵ یەکتر پێ دەکەنین، بەڵام لە پشت پەردە کارانێکی دیکەیان دەکرد، لە کارگاکاندا شتانێکی دیکەیان دروست دەکرد. هەمووشیان بە دوای مافەوە بوون! بەرهەمەکانیان شتانێکی مەترسیدار بوو کە مرۆڤ بە ئاسانی ناتوانێ لێیان دەرباز بێت. ئەمە قسەی من بوو لەسەر لیبراڵیزم کە بەڵێنەکانی خۆی نەبردە سەر و بۆ ئەوە دەبێ بیری لێ بکەنەوە. لە کۆتاییدا دەمهەوێ خاڵێکی دیکەش باس بکەم.

## لیبراڵیزم و بەرگریمانەی "جەوهەری مرۆڤ"

لیبراڵیزم بەرگریمانەیەکی هەبوو کە من زۆر جار لەسەر ئەو بەرگریمانەیە دووچاری شک وگومان بوومە. بەرگریمانەکە ئەمە بوو کە مرۆڤ لە بنەڕەتدا جەوهەرێکی چاکی هەیە، سروشتێکی پاکی هەیە و چاکەکارە. ئەگەر لێگەڕێین ئەمانە ئازاد بن و بەندی نەکەین ئەوا بە گشتی ئەم سروشتە پاکانە خۆیان نیشان دەدەن و ئەگەر چەند کەسێکی نەخۆش و سروشت خراپیش لەو نێوانەدا هەبێ، بۆ خۆیان لەناو دەچن. ئەگەر ئێمە دەست و پێی چاکەکان نەبەستین ئەوا ئەم جیهانە بەرەو لایەنی خێر و چاکە دەڕوات. سەبارەت بەوەی کە جەوهەری مرۆڤ چییە، قسەی زۆری لەسەر کراوە. باسێکی گرنگ لەم بارەیەوە ئەوەیە کە ئایا ئەسڵەن مرۆڤ جەوهەری هەیە یان نیەتی؟ سروشتێکی چەسپاوی هەیە یان نا؟ زۆرێک لە فیلسوفانی سەردەمی ئێمە بە تایبەت " ئیگسیستانسیالیستەکان" دەڵێن کە مرۆڤ جەوهەری نییە، بەڵکو مێژووی هەیە. ئێمە جەوهەرێکی جێگیر و چەسپاومان نییە کە نیشانی بدەین حەقیقەتی مرۆ چییە. مرۆڤەکان لە هەموو سەردەمەکان مێژوویان هەبووە. واتە

ئێمە بونەوەرانێکین کە وردە وردە بە شتەکان دەگەین.  وردە وردە دەبین بە مرۆڤ، کاتی پێ دەچێ کە دەبینە ئەوەی کە دەمانهەوێ ببین و پێشتر ئەوە نەبووینە و لە داهاتوش بەم شێوەیە نامێنین کە ئەمرۆ هەین. ئێمە خاوەن مێژووین و سروشت و جەوهەرێکی جێگیرمان نییە. ئەوەی کە مرۆڤ جەوهەری هەیە یان نا بابەتێکە و ئەوەش کە ئەو جەوهەرە باشە یان خراپ بابەتێکی دیکەیە. چەند ساڵ لەمەوبەر نامیلکەیەکم نووسی بە ناوی "با لە مێژووەوە فێر بین"  کە کاکڵی قسەکەم لەو نامیلکەیەدا ئەوە بوو کە دەکرێ مرۆڤ لە تاقیگەی مێژوودا بناسرێ. ناکرێ بە گفتگۆی فەلسەفی مرۆڤ بناسرێ. ئەوەی کە من وتۆ دانیشین و قسە لەسەر ئەوە بکەین کە مرۆڤ گیاندارێکی قسەکەرە، گیاندارێکی ئەویندارە، گیاندارێکی بەرهەمهێنە، گیاندارێکی خاوەن ئاکارە، گیاندارێکە کە پێدەکەنی و دڵخۆشە...گوتویانە هیچ گیانلەبەرێک جگە لە مرۆڤ پێ ناکەنی، خولاسە هەر چۆنێک بێت دەکرێ زۆر سیفەت بدرێتە پاڵ مرۆڤ و کۆتایی نایەت، بەڵام  یەکێک لەو سیفەتانەی بۆ مرۆڤیان داناوە دەڵێن مرۆڤ گیاندارێکە کە جەوهەرێکی چاکی هەیە و هەندێکیش دەڵێن جەوهەرێکی خراپی هەیە. چۆن دەکرێ بزانین کام لەم پێناسانە دروستن؟ ئایا دەکرێ تەنیا گفتگۆ بکەین و بەڵگەوە بهێنینەوە؟ رەنگە ئەمە رێگایەک بێت و پێم خراپ نییە، بەڵام رێگایەکی دیکە بۆ ئەوەی بزانین بەراستی سروشتی مرۆڤ چۆنە، بریتیە لە تاقیگەی مێژوو. ئێمە دەبێ ببینین و بزانین کە مرۆڤەکان لە ناو دڵی مێژوودا چلۆن خۆیان نیشان داوە. خۆشبەختانە مرۆڤ مێژوویەکی کۆنی هەیە. ئێمە خۆمان نیشان داوە. دەکرێ تاکێک خۆی حەشار دا، بیروباوەڕی خۆی بشارێتەوە و نیەت و ئامانجی خۆی دەرنەبڕێ، بەڵام کۆی گشتی مرۆڤ لە میژوودا نەیتوانیوە خۆی دەرنەخات. خۆیان دەرخستووە کە چی بوونە. بە قەولی مێژوونوسان مرۆڤەکان هەمیشە لەگەڵ یەکتر لە شەڕدا بوونە. سەردەمی ئاشتی لە مێژوودا سەردەمانێکی زۆر کورتی نێوان جەنگەکان بووە. قەت وا بیر مەکەوە کە لە مێژوودا ئاشتی دەستور بووبێت، بەڵکو جەنگ دەستور بووە! لێرەدا دەکرێ بگوترێ مرۆڤ گیاندارێکی شەڕخوازە. مرۆڤەکان زیاتر لەگەڵ یەکتر جەنگاون و خوێنی یەکتریان رشتووە تاکو ئەوەی لە ئاشتی و ئاسایشدا ژیابن.

هەڵبەتە مرۆڤەکان زانستیشیان  وەدیهێناوە، لەبۆیە دەکرێ بگوترێ مرۆڤ گیانداریکی زانایە. مرۆڤ گیانداریکی داهێنەرە، بەڵام هەر ئەم زانست و پیشەسازیەش کە دروستیان کرد، زۆرترین شوێنی بەکارهێنانیان گۆرەپانەکانی جەنگ بووە! ئیستا لەم سەردەمەی ئێمە ئەم رووداوە زیاتر لە هەموو سەردەمێکی دیکە بەرچاو دەکەوێ. باشترین پیشەوەر و پیشەسازییەکان لە خزمەتی چەک دروستکردندایە. مرۆڤەکان خۆیان نیشان داوە کە چین. پێم وابێ ئەو بەرگریمانەیە کە لیبراڵیزم پێی وایە مرۆڤ جەوهەرێکی پاکی هەیە، لە بنەڕەترا هەڵەیە. مرۆڤەکان سروشتێکی پاکیان نییە! ئەم قسەیەت پێ ناخۆش نەبێ، چونکە هەمووومان واین و لە ئەسڵدا جەوهەرێکی چاکمان نییە! ئەگەر کۆت و زنجیری شارستانیەت نەبێ و پۆلیس لە ولاتدا نەبێ، کەس لێ ناگەرێ ئەوی دیکە ئاسوودە بێ! شێعرێک هەیە کە دەڵێ:

*لە نێوان دوو کەر لەسەر جۆ بوو بە شەڕ*     *دای لە وی دی لوشکەیەک کەری بێ فەڕ*

*ناڵاندی کەر لەبەر ئێش و گوتی*     *ئەلحەق کەر نیت تۆ ئادەمی (مرۆڤی)*

*رەوا نییە پێت بڵێم کەر، چونکە کەر*     *ئازار نا هاورەنگی خۆی وەکوو بەشەر*

بینیوتە شێرێک شێرێکی دیکە بخوات و زگی هەڵدڕێ؟ تەنیا مرۆڤە کە هاوڕەنگەکانی خۆی دەکوژێ و ئازاری دەدا و تالانی دەکات. ئەمەش بە درێژایی مێژوو رویداوە و هەتا لە سەردەمی شارستانیەتیش. فرۆید دەیگوت: "ئادەمیزاد گیانلەبەرێکی کۆت و زنجیرکراوە و ئەم شارستانیەتە پەردەیەکی تەنکە بەرووی وەحشیگەری مرۆڤەوە. ئەگەر ئەم پەردە تەنکە بدرێ، ئەوا ئەم وەحشی گەرییە دێتە دەرێ و دەبنەوە بە ئەو مرۆڤانەی کە پێشتر  هەبوونە و دەجەنگن و یەکتر پارچە پارچە دەکەن."  لە جەنگی جیهانی هەوەڵ و دووهەم ئەم پەردە تەنکە درا و وەحشیگەری خۆی دەرخەست کە ئیستا ئاسەوارەکانی بەدی دەکەی. کاتێک ژیان ئاساییە مرۆڤەکانیش ئاسایی دەردەکەون؛ تا بۆیان بکرێ کاریان بە کاری یەکترەوە نابێ و هەوڵ دەدەن بێ ئازار بن. بە بروای من ئەو بەرگریمانەیەی

که مرۆڤ خاوەن فیترەتێک یان جەوهەرێکی باش بێت، قەناعەت بە من ناهێنێ. و بە رای من مرۆڤ بەو جۆرە نییە کە خۆی دەنوێنی و شانازی بە خۆیەوە دەکات. هەر ئەوەندەی دەرفەتێکی بۆ هەڵکەوێ ئەوکات ناخی خۆی نیشان دەدا کە چییە. ئەمە تەنیا قسەی من نییە و عاریفەکانیشمان ئەمانەیەن گوتوە. لە قورعان و نەهجولبەلاغەشدا ئاماژە بەمە کراوە. راستە خودا دەفەرموێ مرۆڤ "احسن الخالقین"ە واتە باشترین دروستکراوە، بەڵام لە هەر جێگایەک کە لە بارەی مرۆڤ قسەی کردووە، گوتراوە: بونەوەرێکی ستەمکارە، تەماحکارە، هەڵەشەیە، ئەمانە ئەو وەسفانەن کە لە بارەی مرۆڤەوە هاتوون: " خلق الانسان هلوعا": مرۆڤ بونەوەرێکی چاوچنۆکە. " إذا مسه الشر جزوعاً ": کاتێ سەختیەکی بۆ وە پێش دێ سەبری نییە. " إذا مسه الخیر منوعاً ": تەنیا سوودی بۆ خۆی دەوێ و رێگری دەکات لە خەڵکی دیکە. یان ئەوەی کە لە قورئاندا هاتووە کە خودا دەیهەویست باری ئەمانەتی قورعان بخاتە ئەستۆی شاخ و زەوی و ئاسمان، بەڵام هیچیان پەسەندیان نەکرد و نەیانوێرا. تەنیا مرۆڤ بوو خۆی هێنایە پێشێ و ئەم باری ئەمانەتەی قەبوڵ کرد. " إنه كان ظلوماً جهولاً " : مرۆڤ زاڵم و نەزان بوو کە قەبوڵی کرد! حافز گوتەنی:

*آسمان بار امانت نتوانست کشید* *قرعه فال به نام من دیوانه زدند*

*نەیتوانی هەڵیگرێ ئاسمان باری ئەم ئەمانەتە* *کەوتە ئەستۆی منی دێوانە سەختی ئەم ئەمانەتە*

ئێمەی مرۆڤ لە نەزانی چووین و باری ئەو ئەمانەتەمان قەبوڵ کرد. لە ناو کتێبە پیرۆزەکان و لە لای عاریفەکانیش قسەیان ئەوەیە مرۆڤ بەو جۆرەی کە خۆی نیشان دەدات، بونەوەرێکی چاک نییە. و ئەگەر دەرفەتی بۆ هەڵکەوێ زیاتر لایەنە خراپەکانی دەردەکەون. لە ڕاستیدا لیبرالیزم مەیدانی دەرکەوتنی مرۆڤە کە پێیان گوتوە شەرم لە لایەنە خراپەکانی خۆت مەکە، وەرە خۆت چۆنی ئاوا خۆت دەرخە. ئەگەر کەسێکیی بە دوای سودەوەی ئەوا ئێمە ئەم رێگایەت بۆ واڵا دەکەین. کێ دەڵێ زۆر ویستن خراپە! ئەگەر بە تەماحی، کێ دەڵێ تەماح خراپە؟ شاعیرێکی کۆن هەیە، دەڵێ:

*از دنائت شمر قناعت را* *همتت را که نام‌کرده است آز*

واته

*بژمێره لە خراپەکان قەناعەت و کەم ویستن* *هیمەتت هەبێ و کێ دەڵێ خراپە زۆر ویستن؟*

دەڵێن ئەوەی کە گوتویانە قانع بە واتە بێ نرخ و پەست بە، واتە سەرسواڵکەر بە. بۆچی هیمەت کردن بۆتە تەماح کردن؟ ئەم سیستەمە بە جۆرێکە کە مرۆڤ وا لێ دەکات بڵێ من خاوەن هیمەتم و تاکو ئەو جێگایەی کە دەتوانم بەدەست دێنم، و مادام دەمهەوێ، ئیتر چاک و خراپی پێ ناوێ. دەڵێن وەرە مەیدان و خۆ حەشار مەدە. چ لە هەنبانەدا مەهێڵەوە هەمووی بێنە مەیدان هەتا لایەنە خراپەکانیشت و لێیان شەرمەزار مەبە. قسەیەک کە "مارکس" دەیکرد و ئەویش لە شاعیرە لاتینیەکانی وەرگرتبوو کە دەڵێ: "من ئینسانم و هەرچیم هەیە ئینسانییە؛ هەتا خراپییەکانیشم، مادام ئی منە کەوابوو نابێ بە خراپ بزانرێن." ئێمە لە دوای سەردەمی ڕووناکبیری، سەردەمی کلاسیک و بە ناو سەردەمی مۆدێرنەوە لە ڕۆژئاوا ئەم جۆرە مرۆڤەمان هەیە کە تا توانیویەتی خۆی نیشان داوە و چی لە هەنبانەدا نەهێشتۆتەوە و شەرم لەم جۆرە بوونەی ناکات کە هەیەتی، بە هەر کەموکورییەکی کە هەیەتی خۆی نیشان دەدا. ئێستا تۆ دەتوانی داوەری بکەی. ئەم بونەوەرەی کە بە بێ هیچ ترسێک بەم جۆرەی کە هەیە هاتۆتە گۆڕەپانی مێژووەوە، بە درێژای ئەم سێ سەدەیەی کۆتایی چۆنی خۆ نیشان داوە؟ بونەوەرێکی سروشت پاک بووە یاخود بونەوەرێکە بە جەوهەرێکی خراپەوە یاخود ئەوەی مانایەکی دیکە هەڵدەگرێ؟ لێرەدایە کە بە بروای من دەکرێ بە قوڵتر داوەری لەسەر لیبراڵیزم بکرێت کە ئایا بەراستی ئێمە لە خاڵێکی دروستەوە دەستمان پێکردووە؟ ئەگەر وا نییە چ هەڵبژاردەیەکی دیکەمان لەبەردەستە و لەسەر چ بنەمایەک سیستەمێکی دیکە بونیاد بنێین؟ ئەوەش بزانە خواستی هەموان وەدیهاتن لەم دونیایەدا ئاسان نییە. خەیام دەیگوت:

*گر بر فلکم دست بدی چون یزدان* *برداشتمی من این فلك را ز میان*

*از نو فلکی دگر چنان ساختمی* *کآزاده به کام دل رسیدی آسان*

*واتە:*

*گەر دەستم گەیشتبایە بە فەلەک وەکوو یەزدان     خرِم دەکردەوە من ئەم گەردونە لە مەیدان*

*سەرلەنویَ بە جۆرێک رێکم دەخستەوە          کە حاسڵ بێت بە ئاسان مرازی هەمووان*

واتە ئەوەی کە هەر کەس بگات بەو شتەی کە دەیهەویَ. ئەمەش پڕ لە دژیەکییە. لەبەرئەوەی خواستەکان ئەوەندە دژیەکن بە ئاسانی ناکریَ هەمووان بە هەموو شتێک کە دەیانهەویَ بگەن. تۆ شتێکت دەویَ و من شتێکی دیکە. جارێکیان لە دوای یەکێک لە وتارەکانم گەنجێک هاتە لام و هەندیَ پرسیاری لەسەر خودا و دەسەڵاتی خودا لێکردم، بەڵام دەمزانی پرسیارەکەی شتێکی دیکە بوو. گوتم: ئەوەی بۆی هاتووی ئەوە بپرسە. گوتی: راستیەکەی ئەوەیە من کچێکم خۆش دەویَ، خودا دەتوانیَ کارێک بکات کە بە یەک بگەین؟ ئەمنیش پێم گوت: دەبیَ لە رێگەی دروستەوە بۆی برِۆی. گوتی: لە رێگای دروستیشەوە بۆی رِۆشتوم، بەڵام نەکرا! دواتر گوتم: ئیستا پرسیارێکت لیَ بکەم، ئەگەر کورێکی دیکەش بەهەمان ئەندازەی تۆ ئەو کچەی خۆش بوێت، خودا دەبیَ لەو نێوانەدا چی بکات؟ کاتێک لەم دونیایەدا دژیەکی هەیە، حاسڵ بوونی مرازی هەموان کارێکی ئاسان نییە. شێعرێک هەیە دەڵیَ:

هرکه در نقش خویش می‌بیند در آب          برزگر باران و گازر آفتاب

واتە

*هەر کەس دەبینیَ نەقشی خۆی لەناو ئاو     جوتیار دەکا دۆعا بۆ باران و جلشۆر بۆ هەتاو*

لەم جیهانی مادەیەدا دژیەکی هەیە، لەلایەک جوتیار دۆعا دەکات باران بباریَ و لەو لاشەوە جلشۆر دۆعا دەکات هەتاو بێت! ئیستا ئەوەی کە ئێمە تێگەیشتنمان بۆ مرۆڤ بگۆرِێن و بڵێین کە بونەوەرێکی

پاک فیترەت نییە، مەبەست لەوە نییە کە مرۆڤ بونەوەرێکی شەیتانییە. هەڵبەت ئایینەکان ئاماژەیان بەو خاڵە کردووە کە شەیتان هەمیشە لە کەمینە بۆ ئینسان، بەڵام ئیدی ملایەکەتیش نین و زیاتر کاریگەری شەیتانیمان لەسەر بووە و لایەنی خراپە زیاتر ڕەخنەی تێکردووین و هەر لەبەر هەندێشە کە دەگوترێ مرۆڤ سروشتێکی چاکی نییە. ئێستا ئەگەر بمانهەوێ سەرلەنوێ بناغەیەکی دیکە دروست بکەینەوە، دەبێ لە کوێوە دەست پێبکەین؟ لە مرۆ ناسی، لە پێناسەیەکی دیکە بۆ مرۆڤ یان لە روانین بۆ مێژووی مرۆڤ؟ من گەڕانەوە بۆ میژووی مرۆڤم زیاتر بە لاوە پەسەندە. دەبێ بزانین ئەم مرۆڤە چۆن پەیدا بوو، چۆن گەشەی کرد و چۆن گەیشت بەمەی کە هەیە. بۆ نموونە هەر ئەم لیبراڵیزمە، ناتوانی لێی تێبگەی مەگەر ئەوەی مێژووەکەی ببینی لەوەی بزانی لە کوێڕا دەستی پێکرد، بە کوێ گەیشتووە و چی وەدیهێناو؟ خۆشبەختی هێناوە یان بەدبەختی؟ ئەوکاتە ئێمە دەتوانین باشتر و چاتر لە ڕەگ و ریشەی ئەم سیستەمە تێبگەین، بەڵام پێش ئەوەی کە بمانهەوێ دەست بۆ بابەتێکی ئاوا گەورە بەرین، دەبێ لە پێشدا لە خۆمانەوە دەست پێبکەین و ئەویش بە قەناعەتەوە ژیانە. ئەم ماکیاولیزمە چەکدارە نەیتوانیوە بمانگەیەنێ بەوەی کە دەمانهەوێ، بگرە دەکرێ خراپتریش بێت. بۆیە لەوانەیە بە قەناعەتەوە ژیان ئاسودەیی و ئارمیمان بۆ بگەڕێنێتەوە و ئەمەش فێری وەچەکانی داهاتوو بکەین بۆ ئەوەی لە بارودۆخی ئاوا دشواردا ڕێچارەیەک بۆ خۆیان وەدۆزن. ئەوەی پێویست بوو باسم کردو و بەوەندەش قەناعەت مەکەن کە من گوتومە، بەڵام لە ژیان قەناعەتتان هەبێت. زیاتری وە دواکەون و ئەو نوسینانە بخوێنەوە کە لەم بوارەدا ئەوانی دی نوسیویانە تاکو ئەوەی بە فکرێکی چاکتر دەگەن.

والسلام علیکم و رحمة الله